# Ислам доцца довзийтар

Іаьрбийн маттара хІара жайна гочдина:

Адама Султана Олхазара

Пайхамаран шахьар – Мединат

1422 хІ. – 2002 м. шш

بسم الله الرحمن الرحيم

# Дешхьалхе

Хастам бу АллахIана, Шен къинхетамца Шен лайшна юкъара Шена лууш верг бусалба динна тIе нисвина волчу, цу бусулба динах вуха ваьлларг – Шен цхьана хьекъале долчу бахьанийна – иза тилийна а волчу, ткъа Цо тилийнарг боданашкахь тиссалуш, охьаветталуш хилла даим.

Делера къинхетам а, маршалла а хуьлда Iаламашна къинхетам а бина, элчанийн мохIур а дина ваийтина волчу IабдуллахIан кIантана Мухьаммадна, АллахIа массо нахана ваийтина волчу, кхаъ боккхуш а волуш, кхерам луш а волуш, АллахIан пурбанца нах АллахIе берзарга кхойкхуш а волуш, сирла некъ гойтуш а волуш веана волчу.

Цул тIаьхьа:

Нуьцкъала а, Сийлахь а волчу АллахIа бах  Къуръан чохь:

➢Ислам а доцуш, кхин дин дезначуьнгара къобал дийр дац кхин дин, эхартахь эшам хиллачарна юкъахь а хир ву иза ➢ [Сурат «А́л-Iимран» 85  аят].

Iаламийн Дала – цIена а, лекха а ву Иза – вайна хаийтина оцу аятехь, Бусалба дин доцург кхин долун ша долун дин нийса дин цахилар, и кхин дин лелош верг эхартахь хIаллак хир волуш хилар, эшамехь хирг хилар.

Ткъа вайна массарна а хууш ду, таханлерачу дийнахь кху дуьнентIехь долу дукхах долу адамаш АллахIах ца тешаш нах а, тилла нах а хилар – жуьгтий а, керстанаш а, Бузайна Iибадат дийриш а, индусаш а, коммунисташ а, иштта кхин йолу йисина йолу Делаца накъост веш болчеран тобанаш а. Ткъа Дала диканна тIе нисварца тавфикъ деллачунна а,  бусалба динан ниIмат тIе Дала нисвинчунна а, шена Дала ницкъ а, хIума нийса довзийта хаар а деллачунна а хьалха декхар ду и адамаш бусалба дине кхайкхар, иза цаьрга дIакхачор, шена тIера декхар дIадоккхуш, царна тIехь тешалла чекхдоккхуш, тIаккха, хьанна хаьа, уьш нисбала а ма-мега.

Кхайкхаман доьххьара дакъа ша тIекхойкхуш долун хIума довзийтар долун дела, хIокху жайно дика дакъа лаца мега цу балхахь. Вай догдоху хIокху жайно пайда бар а, къоьвлина дегнаш хIокхо дIаделлар а, дайна хазар хIокхо дендар а, бIаьрса дайна бIаьргаш хIокхо дIаделлар а.

Цул совнаха – хIай бусалба нах – вайна  юкъахь дукха бу бусалба динах лаьцна кхетам кIеззиг болуш, ткъа хIара жайна – шен жималлийца – царна гIо деш хир ду шайн бакъ долчу динан коьрта хIумнаш довзарехь, тIаккха – Дала мукълахь – церан Ислам хаз лур ду, уьш цу тIехь чIагI а лур бу, цу тIера дIа цара хьур ю бусалба динан доьхьа ГIазотан а, бусалба дине кхайкхаран а,

шайна гонахьа болчарна иза дIакхачоран а байракх.

Къинхетам вайн Лекхачу Делехь бу, Шена луучух бан а бо Цо иза.

Хастам АллахIана бу, Iаламийн Эла волчу.

Iилман-талламан куьйгалла.

# Ислам доцца довзийтар

АллахIана хастам бу, Iаламийн Эла волчу. Салават а, салам а хуьлда элчанийн имам волчу вайн пахамарна Мухьаммадна, цуьнан охIлунна, цуьнан асхьабашна, массарна.

Цул тIаьхьа: Ислам бохург - иза тешалла дар ду дагца а, маттаца а, дегIан меженашца а, АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад АллахIан элча а ву аьлла.

Ислам-динна (бусалба динна) юкъа догIуш ду Ийманан ялх арканех тешар, Исламан пхеа арканашца Iамал яр, и массо хIума шен цIенчу дагца, Ихьсанаца дар.

Ислам, иза пайхамарашна а, элчанашна а юккъехь шел тIаьхьа кхин пайхамар а, элча а хир воцуш волу IабдуллахIа воIана Мухьаммад Пайхамарна тIедоссийна дин ду.

Ислам - иза бакъ долун дин ду, ша доцург кхин АллахIа къобул дийр доцуш долу. АллахIа Ислам шена чохь хало йоцуш, атта дина доссийна вайна. И дин лелош болчарна, церан ницкъ ца кхочург тIе ца диллина Цо, цаьрга дан лур доцург де а ца аьлла.

Шен орум АллахI цхьаъ вар болуш дин ду иза. Цуьнан билгало бакъ лер ю, цуьнан сема бакъо ю, бакъонна а нийсонна а тIехь лаьтташ ду иза. Ткъа цуьнан са - къинхетам бу.

Делан лайшна дуьненахь а, эхартахь а пайде мел долчу хIуманна тIе нисвеш, царна дуьненахь а, эхартахь а зен дийр долчу массо вочу хIумнах ларвеш, деза, доккха, Делан дин ду Ислам. Кхетамаш а, гIиллакхаш а шеца АллахIа нисдина долу, дIасакъаьстина дегнаш а, цхьаьна боцу лаамаш а вовшах тоьхна, уьш харцона боданера арадаьхна, нийсо царна гайтина долу, нийсачу некъа тIехь уьш нисдина долу сийлахь дин ду иза.

Нийса, цIена дин ду иза, шена чохь цхьане кепара цакхетам боцуш. Цо довзуьйтуш дерг нийса, цIена ду, цуьнан массо хьукманаш нийса а, цIена а ду. Бакъдерг а, бакъо а бен цо йуьйцуш яц, дика а, нийса а долу хьукма бен цо деш дац.

Ислама адамашна луш болу кхетамаш массо нийса бу, цунна чохь йолу Iамалш массо нийса ю, цуьнан гIиллакхаш массо оьзда, хаза ду.

## Бусалба динан Іалашонаш

Ислам - дин, бусалба дин, адамашна доссоран а, иза вайна АллахІа даларан а Іалашонаш йовзуьйтур ю вай хІинца:

1 - Хьалхара Іалашо – адамашна шаьш кхоьллина волу шайн АллахІ Дела вовзийтар ю.

АллахІан хаза цІераш а, сифаташ а ю. Амма Цуьнан сифатех тера Цо кхоьллинчу халкъан цхьа а сифат дац, АллахІах тера цхьа а хІума дац. Цо деш долу массо хІума хьекъале ду. Цуьнца цхьа а гІоьнча вац, я Цунна накъост оьшуш а вац. Шена Іибадат дан хьакъ долуш ву Иза, оцу хьокъехь Цуьнца накъост а вац, цундела Іибадат дан хьакъ верг Иза цхьаъ бен вац.

2 - ШолгІа Іалашо – АллахІаца накъост а ца веш, Цунна цхьанна Іибадат даре нах кхайкхар ю, Цо Шен Къуръан чохь а, Элчана Суннатехь а де аьлларг дан дези хоуьйтуш, ма де аьллачух ларвала вези а хоуьйтуш. Ткъа нагахь санна адамаша АллахІа бохург дахь, дуьненахь а, эхартахь а синтем а, синпаргІато а карор ю царна.

3 - КхоалгІа Іалашо – нахана дагадаийтар ю, уьш беллачул тІаьхьа цера хир долу хьал, уьш боьрзур болу меттиг, каш чохь царна хиндерг, уьш денбина гІовтточу хенахь, царна хьесап дечу хенахь царна хиндерг. Шаьш йинчу Іамалшка хьаьжжина, уьш йа жоьжахате, йа ялсамане гІур бу, дика динехь дика хир ду царна, вон динехь иза карор ду царна.

## Бусалба динан коьрта баххаш

ХIинца Исламан, бусалба динан коьрта баххаш довзуьйтур ду вай.

*Бусалба динан хьалхара бух – Ийманан ялх рукн ду.*

*1 - Хьалхара рукн: АллахIах тешар ду.*

АллахIах тешарна юкъа догIу:

- АллахIан элаллех тешар. Вуьшта аьлча - АллахI массо хIуманийн Эла хиларх тешар, массо хIума кхоьллинарг Иза хиларх тешар. Массо хIума керахь долуш верг, массо хIума долахь долуш верг, Ша кхоьллинчу Iаламан а, халкъан а куьйгалла деш верг АллахI ву аьлла тешар.

- АллахI бакъ волу Дела хиларх тешар. Иза воцург кхин Iибадат дан цхьа а хьакъ ца хиларх тешар. АллахI а воцуш, наха шайна Iибадат деш болу кхинболу деланаш харц хиларх тешар.

- АллахIан массо цIарах а, сифатех а тешар. АллахIан хаза цIераш а, лекха сифаташ а юй хаар, церан маьIнех тешар, Къуръан тIехь а, Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Суннатехь и цIерш а, сифаташ а ма яхккара.

*2 - ШолгIа рукн: Малийкех тешар.*

Малийкаш АллахIа кхоьллина, Цуьнан лайш ду. АллахIана Iибадат до цара, Цунна муьтIахь а ду уьш. Иштта, Дала царна тIе цхьацца белхаш дехкина.

Вайна девзаш долчу малийкех ду:

- - Жибрил (Жабраил). АллахIа Шен пайхамаршна а, элчанашна а тIе вахьйу (Делера омру) доссадойтуш хилла цуьнга.

- - Мийкаийл (Минкаил). ДогIунца а, ораматашца а долун Шен омру кхочуш дар тIедиллина цунна АллахIа.

- - Исрафил. Къемат дийнахь адамаш хьалагIовттош, уьш гулдеш цIузам чу мох тохар диллина цунна тIе АллахIа.

- - Малакулмавт (Валаран малийк). Адамаш лечу хенахь, церан са оьцуьйту цуьнга АллахIа.

*3 - КхоалгIа рукн: Жайнех тешар.*

АллахIа – сийлахь лекха ву Иза – Шен элчанашна тIе жайнаш диссийна, шайна чохь нийсо а, дика а долуш долу.

Вайна цу жайнех АллахIа довзийтинарш хIорш ду:

- - Таврат. Иза Муса-пайхамарна – Делера салам-маршалла хуьлда цунна – тIедоссийна хилла ду, цуьнан къоман уггаре коьрта жайна а ду иза.
- - Инжил. Иза АллахIа Iийса-пайхамарна – Делера салам-маршалла хуьлда цунна – тIедоссийна хилла ду.
- - Забур. Иза АллахIа Давуд-пайхамаре – Делера салам-маршалла хуьлда цунна – делла хилла ду.
- - ИбрахIиман жайнаш. Уьш АллахIа ИбрахIим-пайхамарна – Делера салам-маршалла хуьлда цунна – тIедиссийна хилла жайнаш ду.
- - Сийлахь-деза Къуръан. ХIара, АллахIа Шен Пайхамарна Мухьаммадна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тIедоссийна ду, шел тIаьхьа кхин цхьа а пайхамар хир воцучу. Цундела АллахIа, Къуръанал хьалха хиллачу жайнашца Iамал яр дIадаьккхина Къуръан доссорца. АллахIа, Ша Къуръан доссийча, Шена тIелаьцна Къуръан лардар къемат де кхаччалц. Къемат дийнахь Далла гергахь адамашна тешалла а ду Къуръан.

*4 - ДоьалгIа рукн: Элчанех тешар.*

АллахIа Ша кхоьллинчу адамашна а, жинашна а элчанаш бахкийтина. Церах хьалхарниг Нухь ву – Делера салам-маршалла хуьлда цунна –, тIаьххьарниг Мухьаммад ву – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –.

Массо элчанаш – шайна юкъахь Iузайр а волуш, Марйама кIант Iийса а волуш – Дала кхоьллина адамаш ду, Дела бен хила хьакъ доцу сифаташ цаьрца дан а дац, цундела уьш АллахIан лайшха лайш бу, Дала элчаналла царна даларца базбина а бу.[1]

Ткъа вайн Пайхамар Мухьаммад – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – массо нахана ваийтина ву, массо пайхамаршна мохIур дина, шел тIаьхьа кхин пайхамар хир а воцуш ваайтина ву.

[1] Керста наха Iийса-пайхамар АллахIан кIант а, Дела а ву бах, ткъа жуьгташа Iузайр АллахIан кIант ву бах. Лекха а, цIена а ву АллахI цара бохучунах. Уьш а, вай массо а АллахIан лайш ду. Вай бусалба ду, вай АллахIана муьтIахь а ду, АллахI воцчунна Iибадат деш а дац, Цуьнца накъост веш а дац.

*5 - ПхоьалгIа рукн: ТIаьххьарчу дийнах тешар.*

ТIаьххьара де – иза Къемат де ду, адамаш кешнаш чура гIовттор долун де ду. Цул тIаьхьа уьш даим дийна хир бу, йа ялсаманехь, йа жоьжахатехь.

Къемат дийнах тешар ду – вай деллачул тIаьхьа вайна хир долчух тешар, кошахь хир долу питана а, ниIмат а, Iазап а санна долчух тешар.

Юха цул тIаьхьа гIовттор хилар а, гулдийр хилар а, хьесап дийр хилар а, барт хоттур хилар а, цул тIаьхьа йа ялсамане, йа жоьжахате гIур хилар а санна долчух тешар ду иза.

*6 - ЯлхолгIа рукн: Къадрах (Билгалдаккхархь) тешар.*

Къадрах тешар бохург - иза вай тешар ду, АллахIа Iаламах а, цу чохь долчу массо халкъах а хиндерг билгалдаьккхина хиларх. Иштта – вай теша – АллахIа Шен Iилманца, цхьана пайденна халкъ кхоьллина хиларх. Вай теша, Ша хIара Iалам кхолла а кхоллале, АллахIана хIокху Iаламах а, хIокху Iалам чохь долчух а хиндерг хууш хиларх. Иштта – вай теша – и ша мел-дерг АллахIа, Шена гергахь долчу Лавхьул-махьфуз тIехь дIаяздина хиларх. Вай теша, АллахIана ца лиъча, Цуьнан лаамца бен цхьа а хIума хуьлуш ца хиларх, иштта, хIара Iалам а, халкъ а Цо Шен лаамца кхоьллина хиларх.

## *Бусалба динан шолгIа бух - Исламан арканаш ду.*

Ислам пхеа рукнанна тIедоьгIна ду, адам бусалба хуьлуш дац оцу пхеаннах тешшалц, цаьрца Iамал яллалц.

*1 - Хьалхара рукн:* Тешалла дар ду – АллахI воцург кхин Дела вац аьлла, Мухьаммад АллахIан Элча а ву аьлла.

ХIара тешалла Исламан догIа ду, Ислам шена тIе доьгIна болу бIогIам а бу. АллахI воцург кхин Дела вац бохучун маьIна – АллахI воцург шена Iибадат дан хьакъ вац цхьа а бохург ду. Бакъ волу Дела – иза АллахI ву, АллахI воцуш кхин болу массо деланаш харц деланаш бу. Ткъа, Дела бохург – шена наха Iибадат деш верг бохург ду.

Мухьаммад АллахIан элча ву аьлла тешалла дар – иза Мухьаммада – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – мел-дийцинарг бакъ дар ду, цо де аьлларг дар, ма де аьлларг ца дар а, цуьнах гена валар а ду, цо де аьллачу кепара бен Iибадат ца дар а ду.

*2 - ШолгIа рукн: Ламаз дар.*

Парз дина тIедехкина долу ламазаш пхиъ ду, уьш дийнахь а, буьйсанна а ше-шен хенахь дан дезаш а ду. Шен лайшна тIехь долу Шен хьакъ цаьрга кхочуш дайта, Шена шукр дайта, Далла а, цуьнан лайна а юкъахь йолу юкъаметтиг чIагI ялийта, АллахIа тIедехкина ду уьш. Иштта, Шен лайшка Шега дехийта а, уьш Шега кхайкхийта а, бусалба стаг вочу хIуманах вухакхетийта а тIедехкина Цо уьш. Ткъа и ламазаш деш волчунна Дала дуьненан дикалла а лур ю, дуьненахь а, эхартахь а цунна мел а лур бу. Цундела, ламаз деш волчунна, дуьненахь а, эхартахь а иза ирсе веш йолу дегIан а, син а паргIато хуьлу.

*3 - КхолгIа рукн: Закат даккхар.*

Закат – иза сагIа ду, закат тIедожжал даьхни шен гулделлачо шарахь цкъа, мискачу нахана а, иза дала хьакъ болчарна а луш долу. Закат тIехь дац закат тIедожош долу даьхни доцуш волчу мискачунна. Иза далар тIехь ду хьалдолчу нахана. Закат даккхар царна тIехь ду, иза даьккхича церан бусалбалла кхочуш хилийта, церан гIиллакхаш а, хьал а тодалийта, царна тIе богIу бала буха тоха, халонаш юха тоха, церан даьхнина хуьлуш болу эшамаш буха тоха, вочу хIумнах, къинойх уьш цIанбалайта, мискачу нахана гIо хилийта, адамашна юкъара марзо, безам, маслаIаташ чIагIдалийта. Закат даларха хуьлуш дерш оццул дукха диканаш ду, ткъа и даккха деза закат Дала царна деллачу даьхнех а, ризкъанах а кIеззиг долу дакъа бен дац.

*4 - ДоьалгІа рукн: Марханаш кхабар.*

Вайна тІедиллина дерг – бусалба нехан терахьца иссолгІа, Рамзан цІе йолу мархи бутт кхабар ду. Оцу баттахь массо бусалба наха цхьатерра Іад йуьту шайн дегІан марзонаш. Іуьйранна сатесчахьана, суьйранна малхбуза хан кхаччалц, цара яъа хІума а ца юъу, хІумма мала а ца молу, я шайн зударшца гІулллакх а ца доуьйту.

Цара и хІумнаш дитарна, цара марханаш кхабарна, АллахІа царна церан дин а кхочуш до, шайн динехь уьш чІагІбеш, Шен комаьршаллийца царна боккха мел ло, даржехь уьш сов лакха а боху, сийлаллехь Шена гергахь лакха а боху, иштта, кхин а дукха, дуьненахь а, эхартахь а Ша марханаш кхаьбначарна лур ду аьлла долу диканаш а ло.

*5 - ПхоьалгІа рукн: Хьадж дар.*

Хьадж дар бохург – Делан цІентІе ваха ара валар ду, шарІо билгал йинчу хенахь, шарІо билгал дина долу Іибадат кхочуш дархьама. Дала иза тІедиллина дахарехь цкъа, ницкъ кхочуш волчунна.

Хьадж дечу хенахь, массо бусалба нах вовшах кхета дуьнентІехь уггаре йезчу меттехь, цхьана АллахІана Іибадат а деш, духар массера а цхьатера а долуш, паччахьна а къомана а юкъахъ, хьалдолчунна а мискачунна а юкъахь, кІай адамашна а Іаьржа адамашна а юкъахь цхьа а башхало, къастам а боцуш. ТІаккха цара кхочуш йо хьадж деш йан еза Іамалш. Оцу Іамалех уггаре йоккха, йеза Іамал Іарафатехь хан яккхар ю, бусалба нехан къилба долчу КаІбатана гонах тІаваф деш гонаш дахар а ю, Сафа - Марва шина лома юккъехула дІасавахар а ю.

Дийцина а, дагар дина а ца валлал мел а, чІогІа дика, дуьненна а динна а пайданаш бу хьадж дарехь.

## *Бусалба динан кхоалгІа бух - Ихьсан ду.*

Ихьсан бохург – ахь АллахІана Іибадат дар ду Исламаца а, Ийманаца а, хьайна АллахІ гуш волуш санна – ткъа хьуна Иза гуш вацахь а, цунна хьо гуш ву хьуна –. Хьо АллахІана хьалха волуш санна Іибадат дан деза бохург ду иза, Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Суннат тІехь а возуш, цунна дуьхьало а ца еш.

ХӀара вай мел дийцинарг бусалба динна юкъа догӀуш ду.

**Массарна а хууш ду** бусалба дино хӀора адаман а, массо нехан а дахар тодина, нисдина хилар, дуьненахь а, эхартахь а уьш декъал хир болчу агӀор. Цундела, бусалба нахана зуда ялор магийна, иза чӀагӀ а дина, амма “зина́” (шен долахь йоцучу зудчуьнца оьвхьаза гӀуллакх даийтар) ца магайна, ши стаг вовший оьвхьаза валар а ца магийна, иштта кхин долу оьзда доцу гӀуллакхаш а ца магийна. Шен дика а, нийса а хиларца бусалба дино тӀедиллина гергара нахаца гергарло чӀагӀдар, мискачу нахаца комаьрша, кӀеда-мерза хилар, уьш ларбар, амма цо ца магийна вон гӀиллакхаш а, адамийн барт бохош долу гӀуллакхаш а, гӀиллакхе ца хилар а.

Бусалба дино вайна магийна йохка-эцар лелорца а, и санна кхечу агӀор а хьанала рицкъ даккхар, амма цо вайна ца магийна «риба́» (духалург деллачу ахчанна тӀе са яккхар) а, нах Ӏехорца долу йохка-эцар а.

Массо адамаша бусалба дин лело ма-дезза лелор доций а хууш, Далла гергахь а, нахана гергахь а къинош летош болчу нахана таӀзар хӀоттийна Дала. Далла гергахь хуьлуш долу, Цуьнан хьокъах хьакха луш долу, Дала уьш динчунна таӀзар хӀоттийначу къинойх цхьадерш хӀорш ду:

- бусалба стаг, йа зуда шен дин тӀера йухадалар;
- «зина́» дар;
- къаьркъа малар;
- иштта оцу кепара долу кхидерш а.

Неха хьокъахь хуьлуш долу, Дала уьш динчунна таӀзар хӀоттийна долчу къинош хӀорш ду:

- стаг вер;
- хӀума лачкъор;
- бехк боцучу стагана, я зудчунна «зина» дина аьлла цӀекхоллар;
- нахана бохам бар, тохар-латар;
- хьакъ доцуш нехан даьхни схьаэцар.[1]

ХӀокху къиношна долун таӀзар цаьрга хьажжина ду, я сов а дац, я эшам болуш а дац.

[1] Къинойх лаьцна чӀогӀа дика жайна ду Ахьмад Бетис вайн маттахь яздина, «Даккхий къинош» цӀе йолуш.

Иштта бусалба дино нисйина паччахьна а, къоманна а юкъахь хила еза юкъаметтиг. Къомана тIедиллина паччахьо бохучу нийсачу хIуманна тIехь цуьнца хилар, нагахь санна цо АллахIана Iеса хила ца бахахь. Нийсо йеш волчу паччахьана дуьхьало еш, цунна дуьхьал ара валар а ца магийна бусалба дино, цуьнах хуьлу баккхий бохамаш бахьана долуш.

ТIаьххьара, хIара жайна дIадерзош аьлча нийса хир ду: баккъалла а, бусалба динца ю нийса Iамал а; Далла а, Цуьнан лайшна а юкъахь нийса юкъаметтиг кхоллар а; иштта, хIора стеган а, цунна гонах долчу адамашна а юкъахь нийса юкъаметтиг кхоллар а. Нахаца лело йезачу юкъаметтигца доьзна долу, гIиллакхца доьзна долу, дахарехь дезаш долу цхьа а дика дитина дац бусалба дино иза нахана гайтина, билгалдаьккхина бен, уьш цунна тIе нисбина бен. Иштта, цхьане а кепара вон а ца дитина цо, ма де аьлла бен, цуьнах гена довла аьлла бен, цуьнах адам духа тоьхна бен. Оцо гойту вайна, хIара бусалба дин, Делан Ислам – кхочуш дин хилар, массо агIор дуьзна эшам боцуш дин хилар, цунна тIе тоха а, я цунна тIера дIадаккха а оьшуш хIума ца хилар.

Вай хастам бо АллахIана, Iаламийн Эла волчу, вайна бусалба дин Цо даларна.